# Tahawynyň akydasy

# العقيدة الطحاوية

[ Turkmen – Türkmençe – تركماني ]




Ýazyjy: Ebu Jagfar At-Tahawi

أبو جعفر الطحاوي

Terjimeçi: Ebu Abdur-Rahman Es-Selefi

Gözden geçiren: Halid Ebu Enes Türkmeni

ترجمة : أبو عبد الرحمن السلفي

مراجعة : خالد أبو أنس التركماني

# Tahawynyň akydasy



قال العلامة حجة الإسلام أبو جعفر الوراق الطحاوي رحمه الله : هذا ذكر بيان عقيدة أهل السنة والجماعة على مذهب فقهاء الملة، أبو حنيفة النعمان بن ثابت الكوفي، وأبو يوسف يعقوب بن إبراهيم الأنصاري، وأبي عبد الله محمد بن الحسن الشيباني، رضوان الله عليهم أجمعين، وما يعتقدون من أصول الدين ويدينون به رب العالمين. نقول في توحيد الله معتقدين بتوفيق الله:

إن الله واحد لا شريك له، ولا شيء مثله ولا يعجزه شيء ولا إله غيره. قديم بلا ابتداء دائم بلا انتهاء، لا يفنى ولا يبيد ولا يكون إلا ما يريد. لا تبلغه الأوهام ولا تدركه الأفهام ولا يشبه الأنام. خالق بلا حاجة، رازق بلا مؤنة، مميت بلا مخافة، باعث بلا مشقة

Ebu Jagfar Al-Warrak At-Tahawi –Alla ondan razy bolsun- diýdi: “Bu kitapça Ähli sünnet we jemagatyň akydasyny we ummatyň fykh alymlarynyň mezhebini beýan edýän bir kitapçadyr. Çünki ol alymlar Ebu Hanife Nu’man ibn Säbit Al-Kufi, Ebu Ýusuf Ýa’kub ibn Ibrahim Al-Ensary we Ebu Abdullah Muhammet ibn Hasan Aş-Şeýbänidir” –Alla olara rehmet etsin-

Allanyň töwfygy (ýardamy) bilen Allanyň töwhidini (birligini) ygtykat edip (ynanyp) şeýle diýýaris: «Elbetde, Alla birdir! Onuň hiç-bir şärigi ýokdur! Hiç bir zat Oňa meňzeş däldir! Hiç bir zat Ony ejizletmez. Ondan başga iläh ýokdur. Ol Ezeli (özünden öň başlangyjy bolmadyk) we Ebedi (soňy bolmadyk) Alladyr! Ol ýok bolup ýitip gitmeýär. Onuň islän zadyndan başga hiç bir zat bolmaýar. Oňa aň we oý-pikir ýetmeýär. Ylym Ony gurşap almaýar. Hiç bir ýaradylan zat Oňa meňzeş däldir. Diridir ölmez, (Kaýýum) ebedi durujydyr, uklamaz, hiç zada mätäç bolmazdan ähli zady ýaradandyr. Kynçylyksyz ryzk berýändir. Gorkmazdan jan alar, muşakgatsyz gaýtadan direlder».

ما زال بصفاته قديما قبل خلقه، لم يزدد بكونهم شيئا لم يكن قبلهم من صفته. وكما كان بصفاته أزليا كذلك لا يزال عليها أبديا. ليس بعد الخلق استفاد اسم "الخالق" ولا بإحداث البرية استفاد اسم "الباري"، له معنى الربوبية ولا مربوب ومعنى الخالق ولا مخلوق، وكما أنه "محيي الموتى" بعدما أحيا، استحق هذا الاسم قبل إحيائهم، وكذلك استحق اسم "الخالق" قبل إنشائهم. ذلك بانه على كل شيء قدير وكل شيء إليه فقير. وكل أمر عليه يسير. لا يحتاج إلى شيء (( ليس كمثله شيء وهو السميع البصير )).

Mahlukatlary (ýaradylan ähli zatlary) ýaratmazdan öň hem öz sypatlaryna eýedir. Olary ýaradandan soň, öň bolmadyk sypata eýe bolan däldir. Onuň sypatlary ezeli (öňden bäri) boluşy ýaly, soň hem ebedidir (hemişelikdir). Mahlukatlary ýaradandan soň, Halyk (ýaradyjy) sypata eýe bolan däldir we olary ýokdan bar eden soň, Bäry (ýokdan bar ediji) sypata eýe bolan däldir. Mahlukatlary ýaratmazdan öň hem Onuň Rob (Eýe) we Halyk (ýaradyjy) sypatlary bardyr. Ölileri direldiji sypata, olary direltmezden öň mynasyp boluşy ýaly, Ol Halyk (ýaradyjy) sypatyna hem, olary bar etmezden öň hem eýedir. Onuň sebäbi bolsa, Ol her bir zada Kadyrdyr (Güýji ýetýändir) we her bir zat bolsa, Oňa mätäçdir. Her bir iş Onuň üçin ýeňildir. Ol hiç bir zada mätäç däldir. Oňa meňzeş hiç bir zat ýokdur. Ol Eşidiji, Görüjidir.

خلق الخلق بعلمه وقدر لهم أقدارا ضرب لهم آجالا، و لم يخف عليه شيء قبل أن يخلقهم، وعلم ما هم عاملون قبل أن يخلقهم، وأمرهم بطاعته ونهاهم عن معصيته وكل شيء يجري بتقديره ومشيئته. ومشيئته تنفذ، لا مشيئة للعباد إلا ما شاء لهم، فما شاء لهم كان وما لم يشأ لم يكن.

Mahlukatlary ylmy bilen ýaradandyr. Olar üçin takdyr (ýazgyt) ýazandyr. Olara belli ajal (ölmeli möhlet) goýandyr. Olary ýaratmazdan öň, hiç bir zat Ondan gizlin galan däldir we olary ýaratmazdan öň hem, olaryň etjek işlerini bilendir. Olara özüne boýun bolup, günä işlerden daşlaşmaklygy buýrandyr. Her bir zat Onuň takdyr edip goýşy ýaly we isleýşi ýaly bolýandyr. Onuň islegi amala aşýandyr. Bendeleriň öz islegleri amala

aşmaz, megerem Allanyň olara islän zady amala aşar. Alla olar üçin näme islese bolar we islemedik zady bolmaz.

يهدي من يشاء ويعصم ويعافي فضلا، ويضل من يشاء ويخذل ويبتلي عدلا. وكلهم يتقلبون في مشيئته بين فضله وعدله، وهو متعال عن الأضداد والأنداد، لا راد لقضائه ولا معقب لحكمه ولا غالب لأمره. آمنا بذلك كله وأيقنا أن كلا من عنده

öz fazly-keremi bilen islänini dogry ýola gönükdirýär, islänini hem bela-beterden alyp galýar we şypa berýär. Öz adyllygy bilen islänini dogry ýoldan azaşdyrýar, bela-betere uçradýar we synaýar. Hemmeler Onuň erada-isleginde fazly bilen adylynyň arasyndadyr. Alla özüne garşydaş we deňi-taýy bar bolmadyk, Beýikdir. Allanyň amala aşyrjak işini gaýtarjak, gijikdirjek ýa-da Ondan üstün çykjak hiç zat ýokdur. Şu zatlaryň hemmesine iman getirdik we Ondan gelendigine ynandyk

وأن محمدا عبده المصطفى ونبيه المجتبى ورسوله المرتضى. وأنه خاتم الأنبياء وإمام الأتقياء وسيد المرسلين وحبيب رب العالمين. وكل دعوى النبوة بعده فغي وهوى. وهو المبعوث إلى عامة الجن وكافة الورى بالحق والهدى وبالنور والضياء. وإن القران كلام الله منه بدأ بلا كيفية قولا وأنزله على رسوله وحيا، وصدقه المؤمنون على ذلك حقا، وأيقنوا أنه كلام الله تعالى بالحقيقة ليس بمخلوقككلام البرية، فمن سمعه فزعم أنه كلام البشر فقد كفر، وقد ذمه الله وعابه وأوعده سقر حيث قال : ((سأصليه سقر)) . فلما أوعد الله بسقر لمن قال: ((إن هذا إلا قول البشر)) ، علمنا وأيقنا أنه قول خالق البشر ولا يشبه قول البشر. ومن وصف الله بمعنى من معاني البشر فقد كفر. فمن أبصر هذا اعتبر وعن مثل قول الكفار انزجر، وعلم أنه بصفاته ليس كالبشر.

Muhammet Onuň saýlan bendesi Pygamberi we razy bolan Resulydyr (ilçisidir). Ol Pygamberleriň iň soňkysydyr. Takwalaryň ymamydyr, Resullaryň ýolbaşçysydyr. Alemleriň Robbi bolan Allanyň halylydyr (ýakyn ýoldaşydyr). Ondan soň bolan her bir pygamberlik dawasy, azaşmaklyk we haý-höwese eýermeklikdir. Ol ähli ynsanlara we jynlara, hak, dogry ýoly gönükdirýän nur we ýagtylyk bilen iberilen pygamberdir. Elbetde, Kuran Allanyň kelamydyr (sözüdir), ol söz bilen Alladan çykandyr we Ony öz resulyna wahyý edip inderendir. Mü’minler onuň hakdygyny tassykladylyr we mahlukatlaryň kelamy ýaly, mahluk (ýaradylan) däl-de,

hakykatdanda Allanyň kelamydygyna iman getirdiler. Kim Kurany eşidip ol adamlaryň sözi diýse, kapyr bolar. Çünki Alla tagala: «Men ony Sakarda (dowzah odunda) ýakaryn» diýen sözüni, «bu (Kuran) adamyň sözüdir» diýen kişä, azap berjekdigini wada berendir. Biz Kuranyň adamlary ýaradyjy Halygyň, sözidigini bildik we Oňa iman getirdik. Ol adamlaryň sözüne meňzeş däldir. Kim Allany  adamlaryň sypaty bilen sypatlandyrsa, ol kapyr bolar. Kim şu zatlara oýlanyp düşünse, kapyrlaryň

sözünden saklanar we Alla tagalanyň sypatlary, adamlaryňky ýaly däldigini biler.

والرؤية حق لأهل الجنة، بغير إحاطة ولا كيفية كما نطق به كتاب ربنا: (( وجوه يومئذ ناضرة إلى ربها ناظرة )) ، وتفسيره على ما اراده الله تعالى وعلمه وكل ما جاء في ذلك من الحديث الصحيح عن الرسول صلى الله عليه وسلم فهو كما قال ومعناه على ما أراد، لا ندخل في ذلك متأولين بآرائنا ولا متوهمين بأهوائنا. فإنه ما سلم في دينه إلا من سلم لله عز وجل ولرسوله صلى الله عليه وسلم ورد علم ما اشتبه عليه إلى عالمه. ولا تثبت قدم الإسلام إلا على ظهر التسليم والاستسلام، فمن رام علم ما حظر عنه علمه و لم يقنع بالتسليم فهمه حجبه مرامه عن خالص التوحيد وصافي المعرفة وصحيح الإيمان فيتذبذب بين الكفر والإيمان والتصديق والتكذيب والإقرار والإنكار موسوسا تائها شاكا لا مؤمنا مصدقا ولا جاحدا مكذبا.

ولا يصح الإيمان بالرؤية لأهل دار السلام لمن اعتبرها منهم بوهم أو تأولها بفهم، إذ كان تأويل الرؤية ـــ وتأويل كل معنى يضاف إلى الربوبية ـــ بترك التأويل ولزوم التسليم، وعليه دين المسلمين. ومن لم يتوق النفي والتشبيه زل و لم يصب التنزيه، فإن ربنا جل وعلا موصوف بصفات الوحدانية، منعوت بنعوت الفردانية، ليس في معناه أحد من البرية . وتعالى عن الحدود والغايات والأركان والأعضاء والأدوات، لا تحويه الجهات الست كسائر المبتدعات.

Jennet ähliniň Allany görjekdikleri hakdyr. Alla Kuranda şeýle diýýär: «Olaryň ýüzleri nuranadyr, olar öz Perwerdigärine bakýandyrlar». Bu aýatyň teswiri (düşündirilişi) Allanyň isleýşi we bilişi ýalydyr. Bu barada gelen Resulallanyň sahyh hadyslary hem, Onuň aýdyşy ýalydyr, manysy hem onuň isleýşi ýalydyr. Biz bu meselä, öz garaýyş pikirlerimiz bilen girmeli däldiris, ony şol durşuna kabul etmelidiris.  Her bir adamyň musulmanlygy, onuň Alla tagalanyň kelamyna we Muhammet –sallallahu aleýhi we sellemiň– sahyh hadysyna ikirjiňlenmän doly boýun bolmagy bilen amala aşýandyr. Kimiň düşünjesi boýun bolmaklyk bilen

kanagatlanman, gadagan edilen ylymy biljek bolup başagaý bolsa, onuň maksady, ony päk Töwhitden, arassa ylymdan we dogry imandan alyp galar. Şeýlelik bilen ol tassyklaýjy mü'min hem bolmaz, inkär edýan kapyr hem bolmaz, eýsem azaşan, şek-şübheli, was-wasa düşüp ýören, iman bilen küfriň we tassyklamak bilen inkär etmegiň arasynda gezer ýörer. Elbetde, Perwerdigärimiz ýeke-täklik, birlik sypaty bilen sypatlanandyr. Mahlukatlarda ol sypatdan hiç zat ýokdur.

والمعراج حق. وقد أسري بالنبي صلى الله عليه وسلم وعرج بشخصه في اليقضة إلى السماء ومن ثم إلى حيث شاء الله من العلا. وأكرمه الله بما شاء وأوحى إليه ما أوحى : (( ما كذب الفؤاد ما رأى )) ، فصلى الله عليه وسلم في الأخرة والأولى. والحوض الذي أكرمه الله تعالى به حق. والشفاعة التي ادخرها له حق، كما روي في الأخبار.

Magraj (gijesi) hakdyr. Pygamber –sallallahu aleýhi we sellem- oýaka, öz jesedi bilen asmana göterildi, soňra bolsa, Allanyň islän ýerine bardy. Alla tagala ony islediginçe hormatlady. Oňa wahyý iberdi: "Gören zadyny onuň kalby ýalan hasaplan däldir". Öňde–soňda oňa Allanyň rehmet-salawaty bolsun! Allanyň ony sylap beren howzy hakdyr! Habarlarda gelşi ýaly Kyýamata (öz ymmatyny aklamaga) goýan şepagaty hakdyr.

والميثاق الذي أخذه الله تعالى من آدم وذريته حق. وقد علم الله تعالى فيما لم يزل عدد من يدخل الجنة وعدد من يدخل النار جملة واحدة، فلا يزاد في ذلك العدد ولا ينقص منه . وكذلك أفعالهم فيما علم منهم أن يفعلوه، وكل ميسر لما خلق له. والأعمال بالخواتيم، والسعيد من سعد بقضاء الله والشقي من شقي بقضاء الله.

Allanyň Adam –aleýhissalamdan- we onuň perzentlerinden alan El-Misagy (Allanyň Adam atadan we onuň perzentlerinden özüniň, olaryň Perwerdigäridigine we diňe özüne ybadat etjekdikleri barada ähtnama almagy) hakdyr. Alla tagala Jennete girjekleriň sanyny we dowzaha girjekleriň sanyny bilýändir. Şol sandan hiç zat azalmaz we köpelmez. Şeýle hem, Ol olaryň näme etjeklerini hem bilýändir. Her bir adam näme üçin ýaradylan bolsa, şony hem eder. Amallar soňuna görädir. Allanyň kazasy

(ýazgydy) bilen bagtly bolan, hakyky bagtlydyr we Allanyň kazasy bilen betbagt bolan, hakyky betbagtdyr.

وأصل القدر سر الله تعالى في خلقه ، لم يطلع على ذلك ملك مقرب ولا نبي مرسل ، والتعمق والنظر في ذلك ذريعة الخذلان ، وسلم الحرمان ، ودرجة الطغيان ، فالحذر كل الحذر من ذلك نظرا وفكرا ووسوسة ، فإن الله تعالى طوى علم القدر عن أنامه ، ونهاهم عن مرامه ، كما قال الله تعالى في كتابه : ( لا يسأل عما يفعل وهم يسألون ) فمن سأل : لِمَ فعل ؟ فقد رد حكم الكتاب ، ومن رد حكم الكتاب كان من الكافرين .

Takdyryň (ýazgydyň) özeni Allanyň mahlukatlarynyň arasynda gizläp goýan syrydyr, ony hiç perişdede, Resul we pygamber hem bilmez, ony biljek bolup dyrjaşmaklyk bolsa betbagtlyga eltýän ýoldur. Şonuň üçin, ýazgydy biljek bolmakdan, (ol hakda) pikir etmek was-wasalardan, gaty ägä bolmalydyr, çünki Alla takdyr ylmyny öz mahlukatlaryndan gizledi. Alla tagala Kuranda şeýle aýdýar: «Ol (Alla) edýän işinden hiç soralmaz, emma olar (ynsanlar we jynlar bolsa, hökman) soralarlar» Kimde-kim Allanyň eden takdyryna: «Näme üçin beýle etdikä?» -diýip sorasa, ol Kuranyň aýatynyň hökümini inkär eden hasaplanýar we kim Kuranyň hökümini inkär etse, ol kapyrdyr. Şu zatlaryň hemmesi kalby nurlanan Allanyň welileriniň (dostlarynyň) bilmeli zatlarydyr. Bu hem ylymda berkänleriň derejesidir, çünki ylym iki görnüşde bolýandyr:

1) Mahlukatlaryň arasynda bar bolan ylym.

2) Mahlukatlaryň arasynda ýok bolan ylym.

Mahlukatlaryň arasynda bar bolan ylmy inkar etmeklik kapyrlykdyr we ýok bolan ylma dalaş etmeklik, şony bilýän diýip dawa etmeklik hem kapyrlykdyr. Bar bolan ylmy kabul edip, ýok bolan ylma girmezden iman berkemez.

ونؤمن باللوح والقلم، وبجميع ما فيه قد رقم. فلو اجتمع الخلق كلهم على شيء قد كتبه الله تعالى فيه أنه كائن ليجعلوه غير كائن لم يقدروا عليه، ولو اجتمعوا كلهم على شيء لم يكتبه الله تعالى فيه ليجعلوه كائنا لم يقدروا عليه. جف القلم بما هو كائن إلى يوم القيامة، وما أخطأ العبد لم يكن ليصيبه وما أصابه لم يكن ليخطئه.

Lawhel-Mahfuz, galam we Ondaky takdyrlanan, ýazylan zatlara iman getirýäris. Mahlukatlaryň hemmesi Allanyň «BOLAR» diýip, takdyrlap ýazan zadyny «BOLMAZ» etjek bolsalar, hiç hem başarmazlar.  Eger olaryň hemmesi üýşüp Allanyň «BOLMAZ» diýenini «BOLAR» ýaly etjek bolsalar hem, hiç başarmazlar. Kyýamata çenli boljak hemme zatlary galam ýazandyr. Bendaniň (takdyrda) başyna gelmedik zat, onuň başyna gelmeli däl zatdyr, onuň başyna gelen zat bolsa, ondan sowulyp geçmeli däl zatdyr. Mahlukatlaryň içinde boljak zatlaryň hemmesini

وعلى العبد أن يعلم أن الله قد سبق علمه في كل كائن من خلقه، فقد ذالك تقديرا محكما مبرما ليس فيه ناقض ولا معقب ، ولا مزيل ولا مغير . ولا ناقص ولا زائد من خلقه في سماواته وأرضه، وذالك من عقد الإيمان وأصول المعرفه والإعتراف بتوحيد الله تعالى وبربوبيته،كما قال تعالى في كتابه: (( وخلق كل شيْ فقدره تقديرا )) ، وقال تعالى : (( وكان أمر الله قدرا مقدورا ))

Allanyň bilip takdyra ýazyp goýandygyny bende bilmelidir.  Ondan hiç zat azalmaz, oňa hiç Kim hiç zat goşmaz, ondan hiç zat pozulyp üýtgemez. Ýerde we Asmanda Onuň mahlukatlarynyň (takdyrlaryndan) hiç zat üýtgemez, çalşynmaz, kemelmez we artmaz. Şu zady bilmeklik iman we ylymyň özenindendir we Allanyň töwhidini (ýeke-täkligini) we Onuň Rububiýetini (ýaradyjy, ryzk beriji we ähli işleri dolandyryjydygyny) boýun almaklykdyr. Alla öz kytabynda aýdan: «Ol her bir zady ýaradyp, onuň takdyryny çözüp goýandyr» (Furkan süresi 2-nji aýat).

فويل لمن صار لله تعالى في القدر خصيما، وأحضر للنظر فيه قلبا سليما، لقد التمس بوهمه في فحص الغيب سرا كتيما.  وعاد بما قال فيه أفاكا أثيما.

Takdyra (ýazgyda) çümüp, öz kalbyny keselleden we öz gümany bilen gizlin-gaýyp zatlar barada söz açýan günäkär kezzaba azap bolsun.

والعرش والكرسي حق، وهو مستغن عن العرش وما دونه، محيط بكل شيء وفوقه، وقد أعجز عن الإحاطة خلقه.

Arş (tagt) we Kürsi hakdyr, ýöne Alla Arşa we ondan başga zatlara hem mätäç däldir. Ol her bir zady gurşap alandyr we onuň üstündedir. Mahlukatlary bolsa, ol zatlary gurşap almakdan ejiz gelýändir.

وتقول إن الله اتخذ إبراهيم خليلا وكلم موسى تكليما، إيمانا وتصديقا وتسليما. ونؤمن بالملائكة والنبيين والكتب المنزلة على المرسلين. ونشهد أنهم كانوا على الحق المبين.

Alla tagala Ybraýym –aleýhisselämi- halil (dost) tutunandygyny we Musa –aleýhisseläm- bilen sözleşip gürleşendigini, çyn ýürekden tassyklap, iman getirýäris. Şeýle-de perişdelere, pygamberlere we pygamberlere inderilen kitaplara iman getirýäris. We olaryň aýdyň-hak ýolda bolandyklaryna şaýatlyk edýäris.

ونسمي أهل قبلتنا مسلمين مؤمنين ، ما داموا بما جاء به النبي صلى الله عليه وسلم معترفين وله بكل ما قاله وأخبر مصدقين.

Kybla bakanlara, pygamberiň –sallallahu aleýhi we sellemiň- getiren zatlaryna boýun bolanlara we onuň aýdan, habar beren zatlaryny tassyklanlara, musulmanlar, mü’minler diýeris.

ولا نخوض في الله، ولا نماري في دين الله، ولا نجادل في القران، ونشهد أنه كلام رب العالمين نزل به الروح الأمين فعلمه سيد المرسلين محمدا صلى الله عليه وسلم. وهو كلام الله تعالى لا يساويه شيء من كلام المخلوقين، ولا نقول بخلقه ولا نخالف جماعة المسلمين.

Alla  barada jedele girmeris we Allanyň dini barada dawa etmeris,  Kuran barada hem jedel etmeris. Onuň alemleriň Perwerdigäriniň sözüdigine we Jibril –aleýhisselämiň- Onuň bilen Resullaryň ýolbaşçysy bolan Muhammet –sallallahu aleýhi we selleme- inip, oňa öwredendigine şaýatlyk edýäris. Kuran Allanyň kelamydyr we   mahlukatlaryň kelamynyň hiç haýsysy onuň bilen deň bolmaz. We musulmanlaryň jemagatyna garşy gidip, Oňa mahluk diýmeris.

ولا نكفر أحدا من أهل القبلة بذنب ما لم يستحله. ولا نقول: لا يضر مع الإيمان ذنب لمن عمله. ونرجو للمحسنين أن يعفو عنهم ويدخلهم الجنة برحمته ولا نأمن عليهم ولا نشهد لهم بالجنة. ونستغفر لمسيئهم ونخاف عليهم ولا نقنطهم.

والأمن والإياس ينقلان عن ملة الإسلام، وسبيل الحق بينهما لأهل القبلة. ولا يخرج العبد من الإيمان إلا بجحود ما أدخله فيه.

Kybla bakanlardan günä işi edip, oňa halal diýmedik adama kapyr diýmeris. Imany bolan adam günä işi etse, onuň günäsi oňa zyýan bermez hem diýmeris. We ýagşy mü’minleriň günälerini geçip (Alla olary öz) rehmedi bilen Jennete girizmegini umyt edýäris, ýöne olar Jennet ählidir diýip şaýatlyk berip bilmeris. Günäkär musulmanlaryň günäleriniň geçilmekligini dileýäris. Olaryň günä işe düşmeklerinden gorkýarys, ýöne olaryň günälerinň geçiljekdigi dogrusyndaky hakykaty umytdan düşürmeýäris. Çünki bendäni imandan, (iman eden zadyna) inkär etmeklikden başga hiç zat çykarmaz.

والإيمان هو الإقرار باللسان والتصديق بالجنان. وجميع ما صح عن رسول الله صلى الله عليه وسلم من الشرع والبيان كله حق، والإيمان واحد وأهله في أصله سواء. والتفاضل بينهم بالخشية والتقى ومخالفة الهوى وملازمة الأولى. والمؤمنين كلهم أولياء الرحمن وأكرمهم عند الله أطوعهم وأتبعهم للقران.

Iman dil bilen ykrar edip kalp bilen tassyk etmeklikdir. Resulalla -sallallahu aleýhi we sellemden- sahyh bolan habarlaryň hemmesi şerigatdyr, beýandyr, olaryň hemmesi hakdyr. Iman bir zatdyr. Iman ähliniň hemmesi onuň aslynda deňdir, ýöne tapawut gorkmakda, takwalykda, haý-höwese garşy gitmeklikde bolýandyr. Mü’minleriň hemmesi Rahmanyň welileridir, olaryň Allanyň ýanynda iň hormatlysy Oňa has köp boýun bolýany we Kurana has köp eýerýänidir.

والإيمان هو الإيمان بالله وملائكته وكتبه ورسله واليوم الآخر والقدر خيره وشره وحلوه ومره من الله تعالى. ونحن مؤمنون بذلك كله لا نفرق بين أحد من رسله، ونصدقهم كلهم على ما جاءوا به.

Iman: “Alla, Onuň Perişdelerine, kitaplaryna, Resullaryna, ahyrýet gününe, takdyryň haýryna we şerine, süýjisine we ajysyna olaryň hemmesiniň Alladandygyna ynanmaklakdyr”. Biz bularyň hemmesine ynanýarys we

Allanyň Resullarynyň hiç-birini inkar etmeýäris we olaryň hemmesiniň getiren zatlaryny tassyk edýäris.

وأهل الكبائر من أمة محمد صلى الله عليه وسلم في النار لا يخلدون إذا ماتوا وهم موحدون، وإن لم يكونوا تائبين، بعد أن لقوا الله عارفين (مؤمنين) وهم في مشيئته وحكمه إن شاء غفر لهم وعفا عنهم بفضله، كما ذكر عز وجل في كتابه : (( ويغفر ما دون ذلك لمن يشاء )) ، وإن شاء عذبهم في النار بعدله ثم يخرجهم منها برحمته وشفاعة الشافعين من أهل طاعته ثم يبعثهم إلى جنته، وذلك بأن الله تعالى تولى أهل معرفته و لم يجعلهم في الدارين كأهل نكرته الذين خابوا من هدايته و لم ينالوا من ولايته. اللهم يا ولي الإسلام وأهله ثبتنا على الإسلام حتى نلقاك به.

Muhammet –sallallahu aleýhi we sellem- ymmatyndan töwhitli halynda uly günälerden toba etmän ölenler dowzahda baky galmazlar. Olaryň hemmesi Allanyň eradasynda (islegine görä) we Onuň hökmüniň astyndadyrlar, eger ol islese öz rehmedi bilen olary bagyşlap günälerini geçer. Alla tagalanyň Kuranda aýdyşy ýaly: «Alla islän bendesiniň şirkden galan günäsini geçer» Eger islese öz adyly bilen olary oda salar, soňra bolsa öz rehmedi we musulmanlardan şepagat edenleriň şepagaty bilen olary otdan çykarar we öz Jennetine girizer, çünki Alla özüni tanaýanlaryň ýardamçysydyr. Olary iki dünýäde-de özüni inkär edip, dogry ýoldan azyp, Onuň dostlygyndan mahrum bolanlar ýaly etmez. Eý Alla Yslama we musulmanlara ýardamçy bol.

ونرى الصلاة خلف كل بر وفاجر من أهل القبلة وعلى من مات منهم. ولا نتزل أحد منهم جنة ولا نارا، ولا نشهد عليهم بكفر ولا شرك ولا بنفاق ما لم يظهر منهم شيء من ذلك، ونذر سرائرهم إلى الله تعالى.

Musulmanlardan ýagşylarynyň we ýaramazlarynyň (günä iş edýänlerine) yzyna uýup, namaz okamaklygy dürs görýäris we olara jynaza namazlaryny hem okaýarys. Olaryň hiç birine Jenneti ýa-da dowzahy diýmeris. Olaryň hiç garşysyna aýdyň delil bolmadyk ýerden küfr, şirk we mynafyklyk bilen şaýatlyk etmeris, olaryň niýetlerini bolsa Alla tabşyrarys.

ولا نرى السيف على أحد من أمة محمد صلى الله عليه وسلم إلا من وجب عليه السيف.

Gylyç galdyrmaklyk wäjip bolmasa, Muhammet ymmatyndan hiç haýsysynyň garşysyna gylyç götermeris.

ولا نرى الخروج على أئمتنا وولاة أمورنا وإن جاروا ولا ندعوا عليهم ولا ننزع يدا من طاعتهم ونرى طاعتهم من طاعة الله عز وجل فريضة، ما لم يأمروا بمعصية، وندعوا لهم بالصلاح والمعافاة.

Musulman ymamlarymyz, ýolbaşçylarymyz zulum etselerem, olaryň garşysyna çykmarys, olara bet doga etmeris we olaryň diýenlerinden boýun gaçyrmarys. Günä işi buýurmasalar olara boýun bolmaklygy Allanyň tagatyndan hasap ederis we olara ýagşylyk, amanlyk bolsun diýip doga ederis.

ونتبع السنة والجماعة ونتجنب الشذوذ والخلاف والفرقة. ونحب أهل العدل والأمانة ونبغض أهل الجور والخيانة.

Sünnete we jemagata eýerip, bölünmekden, dawa-jenjelden we toparlara bölünmekden daşlaşarys. Adyl we amanata dogry durýan adamlary söýeris. Zalym, hyýanatçy adamlary ýigreneris.

وقول الله أعلم فيما اشتبه علينا علمه.

Bilmedik zatlarymyza: «Alla bilýändir»-diýeris.

ونرى المسح على الخفين ي السفر والحضر كما جاء في الأثر.

Saparda we saparda däl wagtymyzda hadyslarda gelişi ýaly mesä mesh çekmegi dogry görýäris

والحج والجهاد ماضيان مع أولي الأمر من المسلمين برهم وفاجرهم إلى قيام الساعة، لا يبطلهما شيء ولا ينقضهما.

Ýagşy bolsun, ýaman bolsun musulmanlaryň baştutanlary bilen haj we jihad etmeklik kyýamata çenli dowam eder we olaryň hökümini hiç zat ýatyrmaz.

ونؤمن بالكرام الكاتبين، فإن الله قد جعلهم علينا حافظين. ونؤمن بملك الموت الموكل بقبض أرواح العالمين. وبعذاب القبر لمن كان أهلا له. وسؤال منكر ونكير في قبره عن ربه ودينه ونبيه، على ما جاءت به الأخبار عن رسول الله صلى الله عليه وسلم وعن الصحابة رضوان الله عليهم. والقبر روضة من رياض الجنة وأو حفرة من حفر النيران.

Amallary ýazýan perişdelere iman getirýäris. Alla olary biziň üstümizden gözegçi edip goýandyr. Her bir zadyň ruhyny-janyny alýan perişdä ynanýarys. Azaba mynasyp bolanyň, gabyrda oňa azap beriljekdigine ynanýarys. Resulalladan –sallallahu aleýji we sellemden- we sahabalardan –Alla olardan razy bolsun- habarlaryň gelişi ýaly, gabyrda Münker we Nekir perişdeleri ýatan adamdan Robby, dini we Pygamberi barada sorjakdyklaryna iman getirýäris. Şeýle hem gabryň ýa-ha Jennet bakjalaryndan bir bakja, ýa-da dowzah çukurlaryndan bir çukur boljakdygyna iman getirýäris.

ونؤمن بالبعث وجزاء الأعمال يوم القيامة والعرض والحساب وقراءة الكتاب والثواب والعقاب والصراط والميزان.

Kyýamat güni gaýtadan direlip, amallaryň ýagşysyna sogap, günäsine jeza beriljekdigine, olaryň görkeziljekdigine, habasabyň boljakdygyna, amal kitabynyň okaljakdygyna, sogaba, azaba, syrat köprüsine we mizan terezä iman getirýäris.

والجنة والنار مخلوقتان لا تفنيان أبدا ولا تبيدان، وأن الله خلق الجنة والنار قبل الخلق، وخلق لهما أهلا. فمن شاء منهم إلى الجنة فضلا منه، ومن شاء منهم إلى النار عدلا منه.

Jennet we dowzah ýaradylandyr, olar hiç wagt ýitip ýok bolup gitmezler. Alla tagala Jenneti we dowzahy, mahlukatlary ýaratmazdan öň ýaradandyr we olaryň hersi üçin adam ählini ýaradandyr, olardan kimi islese öz rehmedi bilen Jennete salar we kimi islese öz adly bilen oda salar.

والخير والشر مقدران على العباد، وایستطاعة التي يجب بها الفعل من نحو التوفيق الذي لا يجوز أن يوصف المخلوق به فهي من مع الفعل، وأما الاستطاعة من جهة الصحة والوسع والتمكن وسلامة الآلات فهي قبل الفعل وبها يتعلق الخطاب وهو كما قال الله تعالى : (( لا يكلف الله نفسا إلا وسعها )) .

وأفعال العباد خلق من الله وكسب من العباد، و لم يكلفهم الله تعالى إلا ما يطيقون، ولا يطيقون إلا ما كلفهم ، وهو تفسير "لا حول ولا قوة إلا بالله".

نقول لا حيلة لأحد ولا حركة لأحد ولا تحول لأحد من معصية الله إلا بمعونة الله، ولا قوة لأحد على إقامة طاعة الله والثبات عليها إلا بتوفيق الله .

وكل شيء يجري بمشيئة الله تعالى وعلمه وقضاؤه وقدره. غلبت مشيئته المشيئات كلها. وغلب قضاؤه الحيل كلها، يفعل ما يشاء وهو غير ظالم أبدا، تقدس عن كل سوء وحين وتتره عن كل عيب وشين (( لا يسئل عما يفعل وهم يسئلون )).

Her kimiň etjek zady ýazylandyr we her kim öz ýazgydyna gowşar. Haýr we şer bendäniň takdyrynda bardyr. Bendeleriň edýän amallaryny Alla ýaradandyr, emma olar bendeleriň kesp-kärleridir (işleridir). Alla tagala öz bendelerine güýçleriniň ýetmejek işlerini buýurýan däldir.

وفي دعاء الأحياء وصدقاقم منفعة للأموات، والله تعالى يستجيب الدعوات ويقضي الحاجات ويملك كل شيء ولا يملكه شيء، ولا غنى عن الله طرفة عين، ومن استغنى عن الله طرفة عين فقد كفر وصار من أهل الحين.

Dirileriň ýagşy dogalary, sadakalary ölülere peýda berýändir. Alla tagala dogalary kabul edip, hajatlary bitirýändir. Ol her bir zada eýedir, hiç bir zat Onuň eýesi däldir. Ýekeje pursat hem biz: “Alla mätäç däldiris” diýip, bilmeris. Kim ýekeje pursat hem özüni Alla mätäç däl diýip hasaplasa, ol kapyr bolup, heläkçilige uçranlardan bolar

والله يغضب ويرضى لا كأحد من الورى

Alla gazaplanýandyr, razy hem bolýandyr, ýöne mahlukatlaryňka meňzeş däldir.

ونحب أصحاب رسول الله صلى الله عليه وسلم ولا نفرط في حب أحد منهم ولا نتبرأ من أحد منهم ونبغض من يبغضهم وبغير الخير يذكرهم. ولا نذكرهم إلا بخير وحبهم دين وإيمان وإحسان وبغضهم كفر ونفاق وطغيان.

Resulallanyň –sallallahu aleýhi we sellemiň- sahabalaryny söýeris ýöne olary söýmekde çenden geçmeris we olaryň hiçisinden dänmeris. Olary ýigrenip ýamanlykda ýatlaýan kişini ýigreneris. Sahabalary diňe haýrda ýatlaýarys, olary söýmeklik din, iman we yhsandyr, olary ýigrenmeklik bolsa kapyrlyk, mynafyklyk we azgynlykdyr.

ونثبت الخلافة بعد رسو ل الله صلى الله عليه وسلم أولا لأبي بكر الصديق رضي الله عنه، تفضيلا له وتقديما على جميع الأمة، ثم لعمر بن الخطاب رضي الله عنه، ثم لعثمان بن عفان رضي الله عنه، ثم لعي بن أبي طالب رضي الله عنه. وهو الخلفاء الراشدون والأئمة المهديون.

Resulalladan –sallallahu aleýhi we sellemden- soň, ummatyň ýagşylarynyň hemmesiniň öňüne sylag, hormat bilen Ebu Bekre halypa diýýäris, soňra bolsa Omar bin Hattaba, soňra Osmana, soňra Ali bin Ebi Taliba, çünki olaryň hemmesi dogry ýoldaky halypalardyr, göni ýoldaky ymamlardyr.

وأن العشرة الذين سماهم رسول الله صلى الله عليه وسلم وبشرهم بالجنة نشهد لهم بالجنة، على ما شهد لهم رسو ل الله صلى الله عليه وسلم وقوله الحق، وهم: أبو بكر وعمر وعثمان وعلي وطلحة والزبير وسعد وسعيد وعبد الرحمن بن عوف وأبو عبيدة بن الجراح، وهو أمين هذه الأمة، رضي الله عنهم أجمعين.

Resulallanyň on sany adamyň (sahabanyň) adyny tutup Jennet bilen buşlanlaryna, biz hem olaryň Jennetidigine Resulallanyň buşlany üçin, şaýatlyk ederis, çünki Onuň sözi hakdyr, olar: Ebu Bekr, Omar, Osman, Ali, Talha, Zubeýr, Sa’d, Sa’id, Abdur-Rahman bin Awf we Ebi Ubeýda bin Jerrah ol hem şu ummatyň eminidir, Alla olaryň hemmesinden razy bolsun.

ومن أحسن القول في أصحاب رسول الله صلى الله عليه وسلم وأزواجه الطاهرات من كل دنس وذرياته المقدسين من كل رجس فقد برئ من النفاق

Kim Resulallanyň sahabalary, onuň päk aýallary we onuň päk nesilleri barada ýagşy söz sözlese, mynafyklykdan päklenendir.

وعلماء السلف من السابقين ومن بعدهم من التابعين أهل الخير والأثر وأهل الفقه والنظر لا يذكرون إلا بالجميل، ومن ذكرهم بسوء فهو على غير السبيل.

Geçen selef alymlar, olaryň yzyna eýeren alymlar hem, diňe ýagşylykda ýatlanmalydyrlar. Kim olary ýamanlykda ýatlasa, ol dogry ýolda däldir.

ولا نفضل أحدا من الأولياء على أحد من الأنبياء عليهم السلام، ونقول: نبي واحد أفضل من جميع الأولياء. نؤمن بما جاء من كراماتهم وصح عن الثقات من رواياتهم.

Welileriň hiç birini, hiç bir pygamberden artyk görmeli däldiris, megerem, bir pygamber hemme welilerden artykdyr diýeris. Welileriň keramatlaryna, eger-de Kuran we sünnete deň gelse, ynanarys

ونؤمن بأشراط الساعة من خروج الدجال ونزول عيسى بن مريم عليه السلام من السماء، ونؤمن بطلوع الشمس من مغربها وخروج دابة الأرض من موضعها. ولا نصدق كاهنا ولا عرافا ولا من يدعي شيئا يخالف الكتاب والسنة وإجماع الأمة.

Kyýamatyň alamatlaryna: Dejjalyň çykjagyna, asmandan Isa bin Merýemiň injegine, günüň günbatardan dogjagyna we Dabbetul-arzyň (ýer jandarynyň) çykjagyna ynanýarys. Bilgiç we palçyny tassyklamarys, Kurana, sünnete we ummatyň ijmagyna (bir agyzdan ylalaşygyna) garşy gidýan hiç bir zada ynanmarys.

ونرى الجماعة حقا وصوابا والفرقة زيغا وعذابا. ودين الله في الأرض والسماء واحد وهو دين الإسلام . قال الله تعالى : (( إن الدين عند الله الإسلام )) ، وقال : (( ورضيت لكم الإسلام دينا )) ، وهو بين الغلو والتقصير ، وبين التشبيه والتعطيل ، وبين الجبر والقدر ، وبين الأمن والإياس .
فهذا ديننا واعتقادنا ظاهرا وباطنا، ونحن برءاء إلى الله من كل من خالف الذي ذكرناه وبيناه.
ونسأل الله تعالى أن يثبتنا على الإيمان ، ويختم لنا به ويعصمنا من الأهواء المختلفة والآراء المتفرقة والمذاهب الردية مثل : المشبهة والمعتزلة والجهمية والجبرية والقدرية وغيرهم من الذين خالفوا السنة والجماعة وحالفوا الضلالة، ونحن منهم برءاء وهم عندنا ضلال وأردياء. وبالله العصمة والتوفيق .

Jemagata eýermeklik hakdyr we dogry ýoldyr, fyrka bolmaklyk topara bölünmeklik azgynlyk we azapdyr. Asmanda we ýerde Allanyň bir dini bardyr, ol hem Yslamdyr. Alla aýdýar: «Elbetde, Allanyň dini ýeketäk Yslamdyr», ýene-de Alla aýdýar: «Men sizden Yslam dininde bolmaklygyňyzdan razydyryn». Ol (Yslam) bolsa, çenden geçmeklik bilen kemterligiň arasyndadyr. Şu zatlar biziň gizlin we ärşgär dinimiz we ygtykadymyzdyr. Biz ýokarda ýatlan we beýan eden zadymyza garşy gidýänden dänýändiris. Alla tagalanyň bizi imanda berkidip, onuň bilen

janymyzy almaklygy we dürli howaýy-nebisden, her hili ters pikirlerden, mugtazile, jehmiýýe, jebriýýe, kadariýýe we ş. m ters toparlar ýaly ähli sünnet we jemagata garşy gidip, azaşmakdan goramagyny soraýarys. Biz olardan-azaşanlardan pakdiris, olar biz üçin azaşyp ýollaryny urduranlardyr. Allanyň özi bizi gorap saklasyn we bize ýardam bersin. Ämin.

